АБДУРАҲМОНИ ҶОМӢ

# САДУ ЯК ҒАЗАЛ

Душанбе
«Ирфон»
2009

**ББК 100+50.4** 83.3 тоҷик + 83.3(0)9
**Ч – 75**

**Муҳаррир:** *Б.Раҳимӣ*

**Мураттибон:** *Б.Раҳимӣ,*
*А.Мӯсоев*

**Абдураҳмони Ҷомӣ**
**Ч – 150** Саду як ғазал. – Душанбе: «Ирфон», 2009, 104 саҳ.

Маҷмӯа саду як ғазали нобу шӯрангези шоири шаҳири тоҷик Нуриддин Абдураҳмони Ҷомӣ (1414-1492)-ро дарбар мегирад. Умеди комил дорем, ки он писанди хотири ҳаводорони шеъри классикӣ хоҳад гардид.

**Ч** **4700000000–069**
**---------------------- - 2009**
**М 501 (12) - 2009**

**ББК 100+10.4**

ISBN 978-99947-65–07–02

Агар ҳар дам занӣ сад теғ бар мо,
Буридан аз ту натвонем қатъо.
Ҷафоҳо хоҳамат фармуд, гуфтӣ,
Худоро, моҳи ман, инҳо мафармо.
Пазам бо оҳи дил з-он лаб хаёле,
Бале, бедуд натвон пухт ҳалво.
Бувад ҷойи хаёлат мардуми чашм,
Ба мардум гуфтаам ин нукта ҳар ҷо.
Ба гӯшат мебарад сар зулфи мушкин,
Дигар, з-андоза берун мениҳад по.
Сари бемағзи зоҳидро тавон кард
Баробар бо каду? Ҳошову калло.
Ба қатли Ҷомӣ, эй ҷон, ранҷа гаштӣ,
Карам кардӣ, ҷазокаллоҳ хайро.

Аз хор-хори ишқи ту дар сина дорам хорҳо,
Х,ар дам шукуфта бар рухам з-он хорҳо гулзорҳо.
Аз бас фиғону шеванам чангест хам ғашта танам,
Ашк омада то доманам аз ҳар мижа чун торҳо.
Раҳ ҷониби бӯстон фиган, к-аз шавқи ту гул дар чаман
Сад чок карда пираҳан, шуста ба хун рухсорҳо.
То сӯйи боғ орӣ гузар, сарву санавбарро нигар,
Умре пайи наззора сар баркарда аз деворҳо.
Зоҳид ба масҷид бурда пай, ҳоҷӣ биёбон карда тай,
Он ҷо ки бошад нуқлу май, бекорӣ аст ин корҳо.
Ҳар дам фурӯшам ҷон туро, бӯса ситонам дар баҳо,
Савдоиям, бошад маро бо худ басе бозорҳо.
Ту дода дил бо ҳар хасе, ман мурда аз ғайрат басе,
Якбора мирад ҳар касе, бечора Ҷомӣ борҳо.

То бар вараќи гул задӣ аз мушк раќамҳо,
Дар васфи ту бишкаст сари ҷумла ќаламҳо.
Ҳаргиз дили ман бе ту ҷудо аз аламе нест,
Эй ќоидаи лутфи ту таскини аламҳо!
Дар лашкари ишќи ту асирон ҳама гирданд
В-аз оташи дилҳост дар он ғирд аламҳо [1].
Навъи дигар омад зи карам ҳар ситами ту,
Бо хастадилон мекунӣ анвои карамҳо.
З-ин пеш ғами ҷумла бутон бар дили ман буд,
Озод шудам бо ғами ту аз ҳама ғамҳо.
Теги ситамат гуна зи хуни дигарон ёфт,
Бар ошиќи худ то кай аз ин гуна ситамҳо?
Соҳибназарон рӯй ниҳоданд ба Ҷомӣ,
З-он рӯз, ки дар роҳи ту шуд хоки ќадамҳо.

Эй бурда рухат равнақи гулҳову суманҳо,
Дорад даҳани танги ту дар ғунча суханҳо.
Гар сарв на бо қадди ту монанд, гавон бурд
Чун об ба занҷир маро сӯйи чаманҳо.
Саҳрои адам лоласитон шуд, чу шаҳидон
Бо доғи ту рафтанд ба хун ғарқа кафанҳо.
Гуфтаст ба ҳар ғунча сабо лутфи даҳонат,
Мондаст зи ҳайрат ҳамаро боз даҳанҳо.
Мушкил, ки бувад рӯйи халосӣ дили моро,
Аз зулфи ту бо ин ҳама хамҳову шиканҳо.
Бо лаззати оворагии водии ишқат
Ғурбатзадагонро нашавад майли ватанҳо.
Чун хома, ба васфи хати мушки ту фурӯ монд
Ҷомӣ, ки шуд ангуштнамо дар ҳама фанҳо.

Симинзақано, сангдило, лолаузоро,
Хуш кун ба нигоҳе дили ғампарвари моро.
Ин қолиби фарсуда гар аз кӯйи ту дур аст,
Алқалбу ало бобаки лайлан ва наҳоро.
Озурда мабодо, ки шавад он тани нозук,
Аз баҳри Худо, чуст макун банди қаборо.
Ман чун гузарам аз сари кӯйи ту, к-аз он ҷо
Ёрои гузаштан набувад боди саборо?
Хуш он, ки зи май маст шавӣ, бехабар афтӣ,
Пинҳон зи ту ман бӯса занам он кафи поро...
Ҷомӣ накунад ҷуз ҳаваси базми ту, лекин
Дар ҳазрати султон кӣ диҳад бор гадоро?

Раҳме бидеҳ, Худоё, он сангдил ҷавонро,
Ё тоқатею сабре ин пири нотавонро.
Бахтам ҷавону ақлам пир аст, лек ишқаш
Оварда зери фармон ҳам пиру ҳам ҷавонро.
Гар зард шуд гиёҳе дар хушксоли ҳиҷрон,
Пажмурдагӣ мабодо он тоза арғувонро.
Хун меравад зи чашмам, он бахт ку, ки бинам,
Сарве нишаста бар лаб ин чашмаи равонро.
Зоҳид ба кунҷи меҳроб оварда рӯйи тоат,
Ошиқ гирифта қибла он тоқи абрувонро.
Маҳмил мабанд имрӯз, эй сорбони ҷонон,
К-аз оби чашми мо шуд раҳ баста корвонро.
Ҷомӣ зи ишқи хубон гар гуфт: «Тавба кардам!»
Ин нукта бишнав аз ман, зинҳор машнав онро.

Эй маҳи хиргаҳнишин, аз рух барафган пардаро,
Шод кун, охир, гаҳе дилҳои ғампарвардаро.
Гар ба гӯристони муштоқон савора бигзарӣ,
Ҷон диҳад дар тан садои сумми аспат мурдаро.
Ҷон ба лаб овардиям, лаб бар лабам неҳ як нафас,
То ба ту биспорам ин ҷони ба лаб овардаро.
Беталаб натвон висолат ёфт, оре, кай диҳад
Давлати ҳаҷ даст ҷуз ранҷи биёбон бурдаро.
Шарбати ҳиҷрон чашидам, фикри ҷон кандан чӣ суд?
Чун умеди зист бошад заҳри қотил хӯрдаро.
Гар ба хун ғалтам, чӣ бок ӯро, ки тифли хурдсол
Рақс донад изтироби мурги бисмилкардаро.
Нест вақти тавба, Ҷомӣ, хез то бар ёди дӯст
Ҷоми май гирем рағми зоҳиди афсурдаро.

Бом барову ҷилва деҳ моҳи тамоми хешро,
Матлаъи офтоб кун ғӯшаи боми хешро.
Бо ҳама мерасад ғамат, қисмати банда ҳам бидеҳ,
Хос ба дигарон макун раҳмати оми хешро.
Пухт зи таф ғами дилам, хом ҳанӯз кори ман,
Пеши ту арза мекунам пухтаву хоми хешро.
Шуд ба ғуломии дарат сарф ҷавониям ҳама,
Баҳри Худо, тафаққуде пири ғуломи хешро.
Бар ту салом мекунам, гарчи фуруд ёфтам
Бо шарафи ҷавоби ту қадри саломи хешро.
Бурд матоъи ҳастияш зуд ба кишвари адам,
Ҳар кӣ ба дасти ишқи ту дод зимоми хешро.
Бар вароқе, ки кардаам номи сагонтро рақам,
Зертарак навиштаам аз ҳама номи хешро.
Бар мани хастадил мазан таъна ба меҳри некӯвон,
Сайди каси дигар махон оҳуи доми хешро.
Ҷомии ташналаб, ки шуд хок зи шавқи лаъли ту,
Бода хӯру бар ӯ фишон ҷуръаи ҷоми хешро.

З-он ҳамерезам сиришқи лоларанги хешро,
То зи хуни дигарон шӯйӣ ҳаданги хешро.
Май чунин гулбӯю гулранг аст ё гул пеши ту
Шуст дар оби хиҷолат обу ранги хешро?
Мегудозам ҳамчу зар дар бӯта аз бас з-оҳи гарм
Мефурӯзам кулбаи торику танги хешро.
Симро дар санг бошад ҷо, ту чун ҷо кардаӣ
Дар бари симин дили сахти чу санги хешро?
Сохтӣ қаддам чу чанг, он турра аз дастам макаш,
Баҳри торе, бенаво мапсанд чанги хешро.
Зуд рафту дер омад сабр, эй дил, ёд кун
Он ҳарифи дерсулҳу зудҷанги хешро.
Ишқ расвоист, Ҷомӣ, ё ба хубон дил манеҳ,
Ё ба куллӣ як тараф неҳ ному нанги хешро.

Гар бидонӣ қимати як тори мӯйи хешро,
Кай диҳӣ бар бод зулфи мушкбӯйи хешро?
Омадӣ бо рӯи аз гул тозатар дӯшам ба хоб,
Тоза кардӣ дар дили ман орзӯйи хешро.
Боғбон дар чашми ман акси руҳу зулфи ту дид,
Лолаву сунбул нишонд атрофи ҷӯйи хешро.
Хотирам з-олоиши зӯҳди риёӣ шуд малул,
Як-ду коса дурд хоҳам шустушӯйи хешро.
Эй, ки гӯӣ хӯй аз он бут метавонӣ боз кард,
Рав, ки ман беҳ мешиносам аз ту хӯйи хешро.
Медиҳам, гуфтам, баҳои хоки кӯят обрӯйӣ,
Гуфт: – Рав, Ҷомӣ, нигаҳ дор обрӯйи хешро.

Ҷудой меканад буньёди моро,
Худо бистонад аз вай доди моро.
Мақоми моҳи мо олист, эй ҳаҷр,
Баландоҳанг кун фарёди моро.
Ба мо ҷуз ишқ он бадхӯ наомӯхт,
Худо некӣ диҳад устоди моро.
Зи хубон манъи мо чанд, эй бародар
Чу донӣ хӯйи модарзоди моро
Насимо, ҷониби бӯстон гузар кун.
Бигӯ он нозанин шамшоди моро,
Ки ҷуз побӯси ту асбоби шодӣ –
Набошад хотири ношоди моро.
Муриде нест, Ҷомӣ, толиби рушд,
Ба май деҳ хирқаи иршоди моро.

Ба асирон назаре нест туро,
Бар гарибон гузаре нест туро.
Чун наёрӣ дигарам пеши назар?
Ки назар бо дигаре нест туро.
Қавли душман машунав дар ҳақи ман,
Ки зи ман дӯсттаре нест туро.
Сарам аз хоки дарат дур макун,
Гар зи ман дарди саре нест туро.
Хуни дил бар мижаам баст ҷигар,
Чанд гӯйӣ: – Ҷигаре нест туро!
Дар дилат нолаи моро чӣ асар?
Аз вафо чун асаре нест туро.
Ҷомӣ, аз ишқи бутон ор мадор,
Ғайр аз ин худ ҳунаре нест туро.

Кош, вайрон шавад аз сели фано хонаи мо,
То кашад ганҷи бақо рахт ба вайронаи мо.
Чархи фирӯза, чу бинӣ зи шафақ гулгунаш,
Дурдолуда сафолест зи хумхонаи мо.
Мову паймони май, эй зоҳиди паймонашикан,
Дур бод офати санги ту зи паймонаи мо!
Турфа ҳоле, ки ба як ҳарф забон бикшодем.
Қоф то қофи ҷаҳон пур шуда з-афсонаи мо.
Шеваи зуҳд ба риндон чӣ фурӯшем, ки нест
Нархи як ҷуръаи май сабҳаи саддонаи мо.
Сояи раҳматӣ, эй шамъи Чигил, к-афтодаст
Болупарсӯхта дар пойи ту парвонаи мо.
Ҷомӣ, ин нофакушоӣ зи кӣ омӯхтаӣ?
Ки муаттар шуда з-анфоси ту кошонаи мо?!

Тарфи боғу лаби ҷӯю лаби ҷом аст ин ҷо,
Соқиё, хез, ки парҳез ҳаром аст ин ҷо.
Шайх дар савмаъа гар маст шуд аз завқи самоъ,
Ману майхона, ки ин ҳол мудом аст ин ҷо.
Мекашӣ теғ, ки созӣ дили моро ба ду ним,
Теғ бигзор, ки як ғамза тамом аст ин ҷо.
Пеши арбоби хирад шарҳ макун мушкили ишқ,
Нуктаи хос магӯ, маҷлиси ом аст ин ҷо.
Лаб ниҳодӣ ба лаби ҷому надонам мани маст,
Ки лаби лаъли ту ё бода кадом аст ин ҷо?
Бастаи ҳалқаи зулфи ту на танҳо дили мост,
Ҳар куҷо мурғи диле бастаи дом аст ин ҷо.
Ҷомӣ аз бӯи ту шуд маст, на май диду на ҷом,
Базми ишқ аст, чӣ ҷои маю ҷом асг ин ҷо?

Чун насиби мо нашуд васли ҳабиб,
Мову дарди бенасибӣ, ё насиб.
Дарди дурӣ з-он дар аз ман пурсу бас,
Меҳнати ғурбат надонад ҷуз гариб.
Гарчи аз наздик хуб аст он ду рух,
Дур беҳтар бошад аз чашми рақиб.
Кай тавон савдои ошиқро илоҷ,
Тарки ин мохулиё кун, эй табиб.
Шаҳнаро гар дарди дил будӣ, задӣ
Гардани воъиз ба шамшери хатиб.
Рӯи худ бинмоямат, гуфтӣ, зи дур,
Кош будӣ ин саъодат анқариб.
Нолаи Ҷомӣ зи шавқат дур нест,
З-он ки ту барги гулӣ, ӯ андалиб.

Мезанад мушт ба рӯям, ки мабин сӯи ҳабиб,
Ҳеҷ кас нест чу ман муштақӣ аз дасти рақиб.
Гар ниҳад даст ба набзи мани маҳрур, занад
Шуъла чун шамъ зи тоби табам ангушти табиб.
Ҳар киро ишқи ту одоби хирад барҳам зад,
Нест мумкин, ки муаддаб шавад аз панди адиб.
Рӯзи одина ба мақсура даро, то хонад
Хутбаи салтанати ҳусн ба номи ту хатиб.
Дар чаман гар гузарад нагҳате аз пираҳанат,
Пур шавад домани ҷайби сумани ғунча зи тиб
Ҷомӣ, он маҳ ба ғарибон наниҳад гӯш, макун
Беш аз ин дар сухан ангези хаёлоти ғариб.

Ишқат, ки бувад каъбаи арбоби саломат,
Реги ҳарамаш нест ба ҷуз санги маломат.
Шаҳре, ки на ҷои ту, дар ӯ хона нагирам,
Дар бодия касро нашавад ҷои иқомат.
Завқе расад аз номаи ту рӯзи фироқам,
Гар номаи тоъат нарасад рӯзи қиёмат.
Аз оташи дил сар ба фалак бурда алам, бин,
Бар хоки шаҳиди ғамат ин аст аломат.
Ноҷуста диҳад пири муғон бода ба риндон,
Бо муътақидон мекунад изҳори каромат.
Гар вақти намозе гузарӣ сӯи муаззин,
«Қад-қомат»-и ӯ паст шавад з-он қаду қомат.
Ҳар нақш, ки Ҷомӣ на ба савдои хатат баст,
Шуст он ҳама чашми тараш аз ашки надомат.

Пирона сар кашидам сар дар раҳи сагонат,
Мӯи сафед кардам ҷорӯби остонат.
Эй аз ҳилоли абрӯ бар офтоби тобон
Мушкин камон кашида, ман чун кашам камонат?
Кам зан гиреҳ миёнро бар қасди ман, ки тарсам,
Тоби гиреҳ наёрад аз нозукӣ миёнат.
Лаъли ту ҷону ман ҳам дорам рамида ҷоне,
Биншин даме, ки бодо ҷонам фидои ҷонат.
Судам ҷабин ба роҳат, гуфтӣ: «Маҷӯ зиёнам»,
Ё раб, Худо бибахшад сабре бар ин зиёнат,
Ман кистам, ки чинам барге зи гулбуни ту,
Кошам халад ба сина хоре зи бӯстонат.
Як бӯса ваъда кардӣ, лаъли лабат замон шуд,
Худ лутф кун в-агар на, бистонам аз замонат.
Хай пок кун, Худоро, аз рух, ки шуст моро
Лавҳи сабурӣ аз дил рухсори хунчаконат.
Дашноме аз забонат бошад муроди Ҷомӣ,
Ё аз забони он кас, к-ӯ гӯяд аз забонат.

Сад шохи гули тоза нишондам ба ҳавоят,
Боз о, ки яке з-он ҳама наншаст ба ҷоят.
Бе нагҳати пироҳани ту ҳирқа задам чок,
Эй ғунчаи хандон, бикушо банди қабоят.
Мурғе зи гилам гар зи паси марғ бисозанд,
Ҷое напарад ҷуз ба дару боми сароят.
Соям ба таҳи кафши ту рух баҳри тасаллӣ,
Чун дастрасам нест, ки бӯсам кафи поят.
Ҳарчанд ба ҳар рӯй қафо мехурам аз ту,
Ҳар ҷо, ки равӣ, рӯй натобам зи қафоят.
Ҳар кас ба дуъо дафъи бало мекунад аз худ,
Ё Раб, чӣ балоӣ ту, ки ҷӯям ба дуъоят?
З-он сон ки ғул аз хор дамад, дар дили Ҷомӣ
Гулҳои вафо медамад аз хори ҷафоят.

Ин чӣ рухсору чӣ хатту чӣ лаб аст?
В-ин чӣ чашми хушу холи аҷаб аст?
Зери лаб нуқта бувад расм, чаро
Нуқтаи холи ту болои лаб аст?
Талаби ҳусни иноят зи рухат
Бандаро ғояти ҳусни талаб аст.
Нахли болои ту ширин нахлест,
Ки зи нӯшинлабат онро рутаб аст.
Бе ту танҳо на шаби мост сиёҳ,
Рӯзи мо бин, ки сияҳтар зи шаб аст.
Н-ояд аз беадабон шеваи ишқ,
Мазҳаби ишқ саросар адаб аст.
Сағи ин дар на кунун шуд Ҷомӣ,
Умрҳо шуд, ки ҳаминаш лақаб аст.

Ҳилоли ид ҷустан кори ом аст,
Ҳилоли иди хосон даври ҷом аст.
Биё, соқӣ, ки имшаб тавбаи мо
Зи май чун рӯзаи фардо ҳаром аст.
Барафрӯз оташе дигар зи бода,
Ки деги мо зи рӯза нимхом аст.
Зи рӯза рахна шуд айёми айшам,
Хушо, ринде, ки айши ӯ мудом аст.
Зи бас беҳушию мастӣ надонам,
Ки моҳи рӯза дар олам кадом аст?
Карам кун, як-ду ҷоми дигарам деҳ,
Ки аз ман то ба мастӣ як-ду гом аст.
Ба майхона чу хок афтода Ҷомӣ
Ба бӯйи ҷуръаи ҷоми кӣ ром аст?

Ёқути лаби ту қутти ҷон аст,
Васли ту ҳаёти ҷовидон аст.
Зулфи ту бар офтоби тобон
Аз шаъри сиёҳ соябон аст.
Бастӣ ба либоси каҷкулоҳон
Бар мӯйи камар, ки ин миён аст.
Рондӣ ба лаби шакардаҳонон
Дар ҳеҷ сухан, ки ин даҳон аст.
Дар ҳар оне тӯйиву шаъне,
Мо аъзаму шонак, ин чӣ шон аст?
Ҳарчанд ба ҳар забон зи ишқат
Ҳар лаҳза ҳазор достон аст.
З-он дам, ки туро шинохт Ҷомӣ,
Муҳри хамушиш бар забон аст.

Маро аз дарди ту бар сина доғест,
Ки бо он доғам аз олам фароғест.
Магӯ, дигар нахоҳам сӯхт ҷонат,
Ба доғи хештан, к-ин низ доғест.
Ману вайронаи ҳиҷрон, хуш он кас,
Ки бо чун ту ғуле бар тарфи боғест.
Бинол, эй андалиби ҳаҷрдида,
Ки боғи васл ишратгоҳи зоғест.
Ба хушлаҳнӣ забон бикшодӣ, имрӯз
Суруди базми гул бонги кулоғест.
Ту ҷӯён нестӣ, эй хоҷа, в-ар на
Аз он гумношуда ҳар сӯ суроғест.
Макун, Ҷомӣ, зи оҳи оташин бас,
Ки шабҳои ғаматро хуш чароғест.

Лола бе рӯйи ту доғи дили мост,
Доғи ту лолаи боғи дили мост.
Доғи хун ин ҳама бар домани мо
Рашҳи хунобаи доғи дили мост.
Дили мо хоки дарат гаштаву ғам
Дарбадаргарди суроғи дили мост.
Тоқи меҳроби хами абрӯят
Сияҳ аз дуди чароғи дили мост.
Чун бисӯзад ҷигар аз шуълаи шавқ?
Бӯи он атри димоғи дили мост.
Воъизо, лофи балоғат чӣ занӣ?
Ваъзи ту лобаи лоғи дили мост.
Таъни машғули ҷаҳон, Ҷомӣ, чанд?
Шуғли ӯ баҳри фароғи дили мост.

Рӯзи майдон аст, турки шаҳсавори ман куҷост?
Чашми ҳар кас бар рухи ёрест, ёри ман куҷост?
Ошиқон ҳар кас ба рӯйи ёри худ хандону хуш,
Ман чунин ғамгин чароям, ғамгусори ман куҷост?
То баранд аз ҷилваи хубӣ хиҷолат некӯвон,
Ним ҷавлоне зи сарви гулъизори ман куҷост?
Чанд гардам беқарору сабр ҳар сӯ инчунин,
Он шикебомӯзи ҷони беқарори ман куҷост?
Додгардамро ғамаш бар боду он бадхӯ нагуфт,
Эй ки умре буд хоки раҳгузори ман, куҷост?
Нест хуш бар домани покаш ғубори чун мане,
Бедиле, к-аз гиря биншонад ғубори ман, куҷост?
Монд Ҷомӣ дур аз он дар, ваҳ чӣ хуш бошад гаҳе
Бозпурсад, к-он ғариби хоксори ман куҷост?

Ба ҳар манзил, ки ҷонони ман он ҷост,
Танам ин ҷо, вале ҷони ман он ҷост.
Ман ар дурам, биҳамдиллаҳ, ки боре
Дили бе сабру сомони ман он ҷост.
Дар он кишвар мусулмонӣ маҷӯед,
Ки шӯхи номусулмони ман он ҷост.
Чӣ ҳоҷат моҳи тобон дар диёре,
Ки хуршеди дурахшони ман он ҷост.
Ба теғ он моҳ диламро мекунад чок,
Баҳона он, ки пайкони ман он ҷост.
Маҳон, Ҷомӣ, ҷуз он ҷо гуфтаи хеш,
Ки маҳбуби сухандони ман он ҷост.

*

Аз он дурҷи гавҳар такаллум хуш аст
В-аз он ғунчаи тар табассум хуш аст.
Чу мӯрам макун поймоли ҷафо,
Ки бар зердастон тараҳҳум хуш аст.
Ҷӣ меҷӯйӣ аз ман нишони рақиб?
Нишони рақиб аз ҷаҳон гум хуш аст.
Нахоҳам ҷудо аз сагони дарат
Ҷаҳонро, ки дуньё ба мардум хуш аст.
Манеҳ, гӯ, фалак болиши заркашам,
Сари ман ба хишти сари хум хуш аст.
Ба дарду гами ишқ хуш мезиям,
Чу асбоб бошад, танаъум хуш аст.
Макун бо рухаш, Ҷомӣ, аз нола бас,
Ки бар гул зи булбул тараннум хуш аст.

Ғамат то дар дилам манзил гирифтаст,
Зи шодии ҷаҳонам дил гирифтаст.
Мапурс аз ман шумори укди он зулф,
Ки ақл ин укдаро мушкил гирифтаст.
Ту дарёию зоҳид хушк аз он монд,
К-аз ин дарё рахе ҳосил гирифтаст.
Дилам бо чашми хунрези ту сайдест,
Ки сайёдаш пайи бисмил гирифтаст.
Ба кӯи ишқ аз он кас ҳосиле нест,
Ки роҳи зуҳди беҳосил гирифтаст.
Мабанд, эй сорбон, маҳмил, ки нмрӯз
Сиришкам роҳ бар маҳмил гирифтаст.
Зи ҷомат ҷуръае нохӯрда Ҷомӣ,
Чӣ худро масти лояъқил гирифтаст?

Боз ҳавои чаманам орзуст,
Ҷилваи сарву суманам орзуст.
Накҳати гулро чӣ кунам, эй насим?
Бӯе аз он пираҳанам орзуст.
Тавба зи май кардаму омад баҳор,
Соқии тавбашиканам орзуст.
Пурсиш агар нест, бигӯ носазо,
К-аз даҳанат як суханам орзуст.
Ман кияму базми ту? Лекин зи дур
Дидани он анҷуманам орзуст.
Зистанам бо ту муяссар мабод,
Бе ту агар зистанам орзуст.
Беш магӯ, Ҷомӣ, аз он лаб сухан,
К-ин суханон з-он даҳанам орзуст.

Кас аз хубон вафо ҳаргиз надидаст,
Ҷуз оини ҷафо ҳаргиз надидаст.
Кунад нодида он бадхӯ чунонам,
Ки, пиндорӣ, маро ҳаргиз надидаст.
Дилам з-он чашми ҷоду шеваҳо дид,
К-аз оҳуи Хито ҳаргиз надидаст.
Хароши дил чӣ гӯям, к-он гуландом
Зи хор озори по ҳаргиз надидаст.
Наёяд ҷуз касеро Даҷла дар чашм,
Ки оби чашми мо ҳаргиз надидаст.
Ҷудо з-он маҳ чӣ сон монам, ки танро
Касе бе ҷон бақо ҳаргиз надидаст.
Бало бошад ғами хубону Ҷомӣ
Халосӣ з-он бало ҳаргиз надидаст.

Ғизоле чун ту дар саҳрои Чин нест,
Чӣ ҷойи Чин, ки дар рӯйи замин нест.
Набинам лоларухсоре дар ин боғ,
Ки доғи ишқат ӯро дар ҷабин нест.
Даҳонатро вуҷуде хурдабинон
Тасаввур кардаанд, аммо яқин нест.
Бунафша рост чун зулфи каҷи туст,
Чунин раста зи тарфи ёсамин нест.
Нарафт аз ҷон таманнои лаби ту,
Магас бе орзӯи ангубин нест.
Чӣ суд, эй зоҳид, аз далқи муламмаъ?
Чу аз ишқат алам бар остин нест.
Шудӣ бар рағми Ҷомӣ ёри ағёр,
Макун, ҷоно, ки шарти ёрӣ ин нест.

Биё, ки шоҳиди бӯстон зи рух ниқоб андохт,
Насим дар сари зулфи бунафша тоб андохт.
Сабо шамими гулу бӯйи ёри гулрух дод,
Марову мурғи чаманро дар изтироб андохт.
Паи нисори қудуми гул аз шукуфа насим
Ба саҳни бог дирамҳои симноб андохт.
Зи шабнами саҳарӣ ғунча бомдоди пагоҳ
Кушод пираҳан аз ҳам дар офтоб андохт.
Тавон бар абри хурӯшанда таъна зад ба ҷунун,
Зи санги жола, ки бар шишаи ҳубоб андохт.
Даруни соғари лола чарост мушколуд?
Агар на мушк пайи тиб дар шароб андохт.
Чакид нам зи ҳаво ё зи назми ту, Ҷомӣ?
Ба гӯши шоҳиди гул луълӯи хушоб андохт.

Ғамат рӯзи маро расми шаб омӯхт,
Диламро тобу ҷонамро таб омӯхт.
Макун дар гиря ҳар дам айби чашмам,
Ки ин гавҳарфишонӣ з-он лаб омӯхт.
Надидам ҳеҷ мазҳаб хуштар аз ишқ,
Хушо, он моҳрӯ, к-ин мазҳаб омӯхт.
Дилам дур аз рухат то субҳдам дӯш
Ба Моҳу Зуҳра оҳу «ё Раб» омӯхт.
Фурӯ шӯ, эй муаллим, лавҳи бедод,
Ки ёр ин ҳарф пеш аз мактаб омӯхт.
Ситодан иест ашкамро, надонам,
Ки ин сайр аз кадомин кавкаб омӯхт?
Наҷӯяд ҷуз шароби лаъл Ҷомӣ,
Аз он дам, к-аз лабат ин машраб омӯхт.

Дӣ, ки он нозанин сухан мегуфт,
Бо рафиқон ҳадиси ман мегуфт.
Сӯйи ман буд ишорати ғамза,
Гарчи бо дигарон сухан мегуфт.
Намаки реши дилфигорон буд,
Ҳар чӣ он шӯхи ғамзазан мегуфт.
Субҳдам бод аз он шамоили хуб
Нуктае чанд дар чаман мегуфт.
Лутфи он қад зи сарв мепурсид,
Васфи он рӯй бо суман мегуфт.
Пеши гул гоҳ аз он латофати тан,
Гоҳ аз он бӯйи пираҳан мегуфт.
Баҳри мурғони субҳ Ҷомӣ низ
Ҳоли шабҳои хештан мегуфт.

Маро ишқи азизе хор кардаст,
Чӣ гӯям? Ишқ аз ин бисьёр кардаст.
Наёяд аз дили беишқ коре,
Маро ин нукта дар дил кор кардаст.
Ба рӯзи васл бас осон бувад ишқ,
Шаби ҳаҷраш чунин душвор кардаст.
Намеҷунбад рақиб аз ин сари кӯ,
Раҳи ушшоқро девор кардаст.
Дар оғӯши худат дар хоб дидам,
Фалак бахти маро бедор кардаст.
Аёдат мекунӣ бемори худро,
Маро ин орзӯ бемор кардаст.
Гадои туст Ҷомӣ, лекин аз ту
Ҳамин дарюзаи дидор кардаст.

Чӣ гӯям, к-аз фироқат чунам, эй дӯст?
Ҷигар пурдарду дил пурхунам, эй дӯст.
Ба зери пойи худ кардӣ сарам паст,
Расондӣ поя бар гардунам, эй дӯст.
Миёни раҳравон будам фасона,
Зи раҳ бурдӣ ба як афсунам, эй дӯст.
Чунон аз лаъли майгуни ту мастам,
Ки фориғ аз майи гулгунам, эй дӯст.
Зи нақди ишқ агар холӣ бувад ҷайб,
Чӣ суд аз ганҷи Афредунам, эй дӯст?
Камам дар ҳашмату ҷоҳ аз сагонат,
Валекин дар вафо афзунам, эй дӯст.
Магӯ, Ҷомӣ саги ин остон нест,
Макун з-ин доира берунам, эй дӯст.

Дур аз рухи ту чунонам, эй дӯст,
К-аз ҳастии худ ба ҷонам, эй дӯст.
Сабр аз ҳама некӯвон тавонам,
Лек аз ту наметавонам, эй дӯст.
Хоҳам, ки ба рӯзи васл пешат
Ғамномаи ҳаҷр хонам, эй дӯст.
Пеши ту ҳанӯз норасида.
Аз кор фитад забонам, эй дӯст.
Гуфтӣ зи ғамам дили ту чун аст?
Дил пеши ту, ман чӣ донам, эй дӯст?!
Доман мафишон зи ман, ки хоҳам
Ҷон дар қадамат фишонам, эй дӯст,
Ҷомӣ сари худ ниҳод бар дар.
Яъне саги остонам, эй дӯст,

Боз бар шакли дигар мебинамат,
З-он чӣ будӣ, хубтар мебинамат.
Пеш аз ин будӣ чу гунча пардагӣ,
Чун гул акнун пардадар мебинамат.
Ҷуз камар чизе набинам дар миён,
З-он миён к-андар камар мебинамат.
Чун намеоӣ чу ҷон андар барам,
Ҳамчу умр андар гузар мебинамат.
Рафтӣ аз пеши назар умрею ман
Ҳамчунон пеши назар мебинамат.
Тири оҳе гар расад сӯят, чӣ бок?
Синаи покон сипар мебинамат.
Ҷомӣ, аз ҷоми кӣ май хӯрдӣ, ки боз
Аз ду олам бехабар мебинамат?

Дилам дар ҳалқаи зулфи ту шуд банд,
Зи ман магсил, ки маҳкам гашт пайванд
Бар он лаб холҳо бас, хат маяфзой,
Бало бар ҷони ман з-ин беш мапсанд.
Чӣ суд аз пандгӯён бедилеро,
Ки гирад оламе аз ҳоли ӯ панд.
Ба хидматгории сарви баландат
Миён сад ҷо камар баста найи қанд.
Зи банда лофи ишқат гар гуноҳ аст,
Гуноҳ аз бандаву афв аз худованд.
Зи дасти ман кашӣ ҳар дам сари зулф,
Зи по афтодам, эй ҷон, саркашӣ чанд?
Зи саг камтар ниҳӣ миқдори Ҷомӣ,
Вале ҳаст ӯ бад-ин миқдор хурсанд.

Аз ёри куҳан намекунӣ ёд,
Пеши кӣ кунем аз ту фарёд?
Фарёди касе намекунӣ гӯш,
Ин шеваи нав муборакат бод!
Бо давлати бандагит ҳастем
Аз хоҷагии ду олам озод.
Шояд, ки туро фаришта хонанд,
К-ин лутф надорад одамизод.
Он сӯхта ёфт лаззати ишқ,
К-аз васл нишон надиду ҷон дод.
Аз шаккари ҷонфизои Ширин
Парвиз наёфт завқи Фарҳод.
Мурғи чамани вафост, Ҷомӣ,
Дар доми ғаму бало чӣ афтод?

Он қавм, ки эҳроми сари кӯйи ту бастанд,
То сар наниҳоданд ба роҳат, нанишастанд.
Ҳарчанд ки ҳаргиз маю майхона надиданд,
Ҳамвора зи шавқи лаби майгуни ту мастанд.
Хуш ҳоли шаҳидони фироқи ту, ки боре
Рафтанду аз ин доғи ҷигарсӯз бирастанд.
З-ин сон ки туро дӯст гирифтанд муҳиббон,
Тарсам, ки аз ин пас ба худоит парастанд.
Аз доми алоиқ ба ғами ишқ тавон ҷаст,
Хуш вақти касоне, ки аз ин дом биҷастанд.
Чун ҷом тунук буд дили нозуки Ҷомӣ,
К-аз санги ситам симбаронаш бишикастанд.

Дилам майли яке сарви саҳӣ кард,
Ки дар васфаш иборат кӯтаҳӣ кард.
Агарчи бераҳӣ кардан зи ҳад бурд,
Биҳамдиллаҳ, ки танҳо бо раҳӣ кард.
Дили ман з-он даҳон рӯ дар адам дошт,
Чу ҷон донист, азми ҳамраҳӣ кард.
Сурохӣ бо вуҷуди лаълаш аз май
Дили пур дошт, бар соғар тиҳӣ кард.
Ҳарими остонаш дид зоҳид,
Ҳавои хулд карду аблаҳӣ кард.
Дилам хуш буд бо бемории хеш,
Аз он себи зақан майли биҳӣ кард.
Ба саҳрои адам зад хайма Ҷомӣ,
Чу савдои бутони хирғаҳӣ кард.

Бе ту ошиқ чу назар дар қадаҳи лола кунад,
З-оби чашму дами сардаш кадаҳи жола кунад.
Кӯҳкан теша чу бар кӯҳ занад, он чӣ садост?
Ҷигари санг зи дарди дили ӯ нола кунад.
Дида дунболи ту, дил низ, Худоро, materialсанд,
Ки рақибам зи сари кӯйи ту дунбола кунад.
Маҳ тавон хонд ба он хат рухи зебои туро,
Ки фалак гирди маҳ аз анбари тар ҳола кунад.
Он чӣ бо зиндадиле кард чу Хизр оби ҳаёт,
Лаъли ҷонбахши ту бо мурдаи садсола кунад.
Ишқ бе ҷилваи маъшуқ муяссар нашавад,
Ақлу дин кай барад он васф, ки даллола кунад?
Лофи ҳар нохалаф аз ҷо набарад Ҷомиро,
Роҳи Мӯсо назанад бонг, ки гӯсола кунад.

Ҷон аз он лабҳо ҳикоят мекунад,
Тӯтӣ аз шаккар ривоят мекунад.
Ҳар кӣ мегӯяд ҳадиси салсабил,
З-он лаби нӯшин киноят мекунад.
Аз рақибон мекунад паҳлу тиҳӣ,
Ҷониби моро риъоят мекунад.
Чашми шӯхаш мекашад теғи ҷафо,
Лаъли ҷонбахшаш ҳимоят мекунад.
Дур аз он лаб ҷон яке нолон най аст,
«Бишнав аз най чун ҳикоят мекунад».
З-он лаби ҳамчун шакар монда ҷудо,
«Аз ҷудойиҳо шикоят мекунад».
Қатли Ҷомиро чӣ ҳоҷат теғи тез?
Ғамзае ӯро кифоят мекунад!

Шабам дар мотами ҳиҷрон ду абру дар хаёл омад,
Ба сина ҳар куҷо нохун задам, шакли ҳилол омад.
Пас аз марг, эй ҳумоюнзоғ, афган устухонамро
Дар он саҳро, ки рӯзе бӯйи он мушкинғизол омад.
Равам дар сояи девори он хуршедрух мирам,
Чу хоҳад офтоби умрро рӯзе завол омад.
Наёяд ҷуз ба хуноби ҷигар дар бар хаданги ӯ,
Ки боғи синаву бӯстони ҷонро чун ниҳол омад.
Нишони наълҳои маркабаш ҷӯяд сиришки ман,
Бале, соил ҳамеша моили саффи ниъол омад.
Зи ҳашмат, шояд ар пояш намонад бар замин, з-он сон,
Ки сарҳои азизон дар раҳи ӯ поймол омад.
Ба васфи он даҳони танг гуфт аксар сухан Ҷомӣ,
Аз он рӯ ошиқони тангдилро ҳасби ҳол омад.

Рухи худ ба хун нигорам, ки нигори ман наёмад,
Ғами ӯ бикушт зорам, ба мазори ман наёмад.
Ба канори ҷӯ надидам чу қадаш ба боғ сарве,
Ки зи оби дида ҷӯе ба канори ман наёмад.
Хати сабза омад аз гил, ки зи пай расидам, инак,
Чӣ кунам, чу ин башорат зи баҳори ман наёмад?
Ба кадом коса сархуш зиям аз шароби роҳат?
Ба сарам чу захми сумме зи савори ман наёмад.
Чӣ диҳам ба ӯ дилеро, ки хароб аз ӯст корам?
Ба чӣ кор ояд ӯро, чу ба кори ман наёмад?
Зари чеҳра сохт Ҷомӣ зи ду дида сурх, яъне
Ки зи кони ишқ накде ба иёри ман наёмад.

Зи хокам чу хунин гиёе барояд,
Ба ҳар шох барги вафое барояд.
Чу оташ машав тунду саркаш, мабодо,
Ки дуди дил аз мубталое барояд.
Ба бӯйи ту аз ҷо ҷаҳам масту бехуд,
Зи ҳар сӯ, ки овози пое барояд.
Накӯ гӯш кун, к-он манам гирди кӯят,
Чу шабҳо фиғони гадое барояд.
Давам пешу чун ашк ҳоли ту пурсам.
Зи кӯйи ту чун ошное барояд.
Табибо, яке дафтари хеш букшой,
Бувад дарди моро давое барояд.
Басе бояд аз дида хун рехт, Ҷомӣ,
Ки коми дил аз дилрабое барояд.

Рафтам ба боғ, сарви хиромони ман набуд
В-он навшукуфта ғунчаи хандони ман набуд.
Чун абри навбаҳор ба ҳар сӯ гиристам,
К-он сарв пеши дидаи гирёни ман набуд.
Накшод дил зи лола маро, з-он ки бе рухаш
Доғи ғаме набуд, ки бар ҷони ман набуд.
Аз ҷайби ғунча доғи латофат ҳамечакид,
Ҷуз хуни дил чакида ба домони ман набуд.
Мурғи чаман гирифт сари худ фиғонкунон,
К-аш тоқати шунидани афгони ман набуд.
Ҳар ҷо намуд ҷилва буте бар саманди ноз,
Ҷонам зи рашк сӯхт, ки ҷонони ман набуд.
Ҷомӣ, бигӯй, баҳри чӣ мондӣ зи дӯст боз?
Ман чун кунам, ки бахт ба фармони ман набуд.

Хуш он, ки висоли ту муяссар шуда бошад,
Чашмам ба ҷамоли ту мунаввар шуда бошад.
Резам зи мижа ашк дамодам, ки бишӯяд,
Гар ғайри ту дар дида мусаввар шуда бошад.
Бо ҳеҷ баробар накунам, он ки сари ман
Дар кӯйи ту бо хок баробар шуда бошад.
З-ин беш макун саркашӣ, эй моҳ, бияндеш
З-он лаҳза, ки оҳам ба фалак баршуда бошад.
Шуд қомати ман ҳалқа дар он фикр, ки дастам
Дар ҳалқаи он ҷаъди муъанбар шуда бошад.
Ҳаргиз ба вафо бо дигаре аҳд набандам,
Гар худ зи ҷафо аҳди ту диғар шуда бошад.
Ҷомӣ, макун андеша, ки тағйир наёбад
Дар ҳукми азал ҳар чӣ муқаддар шуда бошад.

Меҳри ҷамолаш аз дили девона кай шавад?
Савдои шамъ аз сари парвона кай шавад?
Ин дил, ки рахна-рахна шуд аз ғам, на ҷойи ӯст,
Шаҳбози сидра сокини вайрона кай шавад?
Шуд сӯйи гашт он маҳу ман сокини раҳаш
Дар интизор, то тарафи хона кай шавад?
Он ҷо, ки май ба ёди лаби ӯ кунанд нӯш,
Бе ҳою ҳӯй наъраи мастона кай шавад?
Дар бода гар на чошние бошад аз лабаш,
Паймони зуҳд дар сари паймона кай шавад?
Дилро хаёл менакашад ҷуз ба холи ӯ,
Ӯ мурғи зирак аст, ба ҳар дона кай шавад?
Ҷомӣ агар шамоили Лайлӣ набинадаш,
Маҷнунсифат ба ошиқӣ афсона кай шавад?

Хатат қутт аз он лаъли хандон кашид,
Хизр чошнӣ з-оби ҳайвон кашид.
Ба хунам навиштаст фармон лабат,
Нахоҳам сар аз хатти фармон кашид.
Наёраст чашми дилам аз ту дӯхт,
Аҷал, к-аз танам риштаи ҷон кашид.
Пайи мақдами ту зи сабза сабо
Бисоти зумуррад ба бӯстон кашид.
На лола-ст он, балки хуниндиле
Ба дил баҳри ту доғи пинҳон кашид.
На ғунча-ст бар гулбун он, балки гул
Зи шарми ту рӯ дар гиребон кашид.
Ҳамин ҳосили Ҷомӣ аз сайр бас,
Ки дар майкада по ба домон кашид.

Бар ман аз ҷаври ту ҳарчанд ки бедод равад,
Чун рухи хуби ту бинам, ҳама аз ёд равад.
Гиреҳ аз турраи мушкин макушо пеши сабо,
Умри сад дилшуда мапсанд, ки бар бод равад.
То ба кай ошиқи дилхаста ба уммеди висол
Шодмон сӯйи дарат ояду ношод равад?
Нақши Ширин равад аз санг, вале мумкин нест,
Ки хаёли рухаш аз хотири Фарҳод равад.
Хок бодо сари ман дар раҳи он сарви равон,
Ки гирифтории ман бинаду озод равад.
Ҷуз ба вайронаи ғам ҷо накунад мурғи дилам,
Чуғз аз он нест, ки дар манзили обод равад.
Дил бад-он ғамзаи хунрез кашад Ҷомиро,
Сайдро чун аҷал ояд, сӯйи сайёд равад.

Дӯстон, бозам дигар коре фитод,
Дил ба доми 'ишқи хунхоре фитод.
Ҷон рамид аз тан, ба кӯяш орамид,
Аз қафас мурғе ба гулзоре фитод.
Мо бало хоҳему зоҳид офият,
Ҳар матоъеро харидоре фитод.
Дар ҳарими васл маҳрам шуд рақиб,
Домани гул дар кафи хоре фитод.
Ақл шуд мафтуни мушкин туррааш,
Содае дар доми тарроре фитод.
Чашм пӯшидам, рухаш дидам ба хоб,
Хуфтаеро бахти бедоре фитод.
Умрҳо Ҷомӣ вафо варзиду сабр,
Кораш охир бо ҷафокоре фитод.

Оҳуи чашми ту дили шерони дин барад,
Оҳу кӣ дид, к-ӯ дили шерон чунин барад?!
Гардад зи тоби меҳри ту рахшанда ахтаре,
Ҳар пора дил, ки оҳ ба чархи барин барад.
Воъиз, ки васфи хулд ҳамекард, шарм дошт
Пеши лабат, ки номи маю ангубин барад.
Надҳанд ним ҷуръа ба садсола зуҳд, кист,
К-ин қиссаро ба зоҳиди хилватнишин барад?
Тобам пас аз суҷуди дарат рӯй аз сабо,
Тарсам, ки хоки пои туам аз ҷабин барад.
Оташ ба ҳафт чарх занад барқи оҳи ман,
Гар ним шуъла з-ин ҷигари оташин барад.
Ҷомӣ хаёли холи ту бо худ ба хок бурд,
Чун мӯр дона ёфт, ба зери замин барад.

Дил қадатро балост мегӯяд,
Кач нагӯям, ки рост мегӯяд.
Ҳар киро дида шуд ғубори дарат,
Дидаро тӯтиёст мегӯяд.
Дарди худ бе ту ҳар киро гуфтам,
Дарди ту бедавост мегӯяд.
Лаби ту хат фузуд, мегуфтам,
Лаби ман ҷонфизост, мегӯяд.
Тири ман, гуфт, дар дилат ҳайф аст,
Он чӣ дар дил мараст, мегӯяд.
Қатли ман кори туст, мегӯям,
Қатли ту ори мост, мегӯяд.
Ҳаст ҳар мӯ зи зулфи ту умре,
Ҷомӣ ин умрҳост мегӯяд.

Гуфтам: «Аз ту бар дилам ҳар дам кам аз сад ғам мабод»,
Зери лаб хандиду гуфто: «Беш боду кам мабод».
Гуфтамаш: «Андешаи корам шуд аз зулфи ту гум».
Гуфт: «Кори кас чунин ошуфтаву дарҳам мабод».
Гуфтамаш: «Баҳри ту мерезам зи мижгон дурри ашк».
Гуфт: «Ё Раб, ҳаргиз ин абри карам бе нам мабод».
Гуфтамаш: «Шуд қоматам чун ҳалқа, ашкам чун нигин».
Гуфт: «Ҷуз ҳарфи вафоям нақши ин хотам мабод».
Гуфтам: «Аз ҳиҷрон набошад мотаме ҷонсӯзтар».
Гуфт: «Дар ҷони муҳиббон доғи ин мотам мабод».
Гуфтамаш: «Дорам диле пурдард бе пайкони ту».
Гуфт: «Ё Раб, ҳеҷ касро дарди бемарҳам мабод».
Гуфтам: «Аз ишқи ту холӣ нест дар олам касе».
Гуфт: «Ҷомӣ, ҳар кӣ ошиқ нест, дар олам мабод»!

То туро шакле бад-ин сон сохтанд,
Баҳри мардум офати ҷон сохтанд.
Кудсиён тасвири қаддат хостанд,
Шохи туборо хиромон сохтанд.
З-абри раҳмат қатраҳои лутф рехт,
Гирд карданд, он занахдон сохтанд.
Тори мижгонат зи ҷон чун нагзарад?
К-аш зи нӯки гамза пайкон сохтанд.
Баҳри ғалтидан ба хоки пойи туст,
Дурри ашкамро, ки ғалтон сохтанд.
Ҳар куҷо ҷавлонкунон рондӣ саманд,
Ошиқон аз дида майдон сохтанд.
Хост Ҷомӣ, к-аз бутон бандад назар,
Он ду рух бозаш пушаймон сохтанд.

Ҳар шаб зи ғамат баски дилам зор бинолад,
Аз нолаи зорам дару девор бинолад.
Бе рӯйи ту нолад дил аз ин синаи садчок,
Чун мурғи қафас, к-аз гами гулзор бинолад.
Оҳ, аз дили сахти ту, ки як раҳ накунӣ гӯш,
Гар ошиқи дилсӯхта сад бор бинолад.
Афғони дилам ояд аз он турраи шабранг,
Чун нолаи мурғе, ки шаби тор бинолад.
Бар қасри тараб хуфта чӣ огоҳӣ аз онат,
К-озурдадиле дар таҳи девор бинолад.
Булбул, ки зи гул ҳар чӣ расад, ҳаст бар он хуш,
Хуш нест, ки аз сарзаниши хор бинолад.
Ҷомӣ, макун аз ёр фиғон, гар ситаме рафт,
Ёр он набувад, к-аз ситами ёр бинолад.

Ба хунам гар каши̅ теғ, эй ситамгар,
Нахоҳад шуд таманнои ту аз сар.
Хиромон бигзарам, гуфти̅, ба хокат,
Худоро, сарви ман, з-ин фикр магзар.
Рақиб аҳволи дардам нек донад,
Саги кӯят аз ӯ сад бор беҳтар.
-Бунафша гирди гул дар хоб дидам,
Муъаббар шуд бад-он зулфи муъанбар.
Макун бо қаддаш, эй дил, ёди тӯби̅,
Машав ҳар лаҳза мурғи шохи дигар.
Ба рух нақши хаёли ӯ каши̅ди̅,
Зади̅, эй ашк, охир сикка бар зар.
Чи̅ хуш бошад ба базми ишқ, Ҷоми̅,
Май андар ҷому дилбар дар баробар.

Эй зи мушкин турраат дар ҳар диле банде дигар,
Риштаи ҷонро ба ҳар мӯи ту пайванде дигар.
Зулфи ту, ё Раб, чӣ занҷирест, к-аз савдои ӯ
Ҳар замон девона мегардад хирадманде дигар.
Чун раҳад мискин дилам з-он ҷаъди хамдархам, ки ҳаст
Ҳар хаме сад ҳалқаву ҳар ҳалқае банде дигар.
Гар падар хуршеду модар моҳ бошад, филмасал,
Бар замин н-ояд ба хубӣ чун ту фарзанде дигар.
То самоъи қавли мутриб дод панди ман ҳаким,
Хуш намеояд, ки дорам гӯш дар панде дигар.
Муҳтасиб савгандам аз май доду аҳди гул расид,
Ваҳ, ки мебояд шикастан боз савганде дигар.
Дил гирифт аз хонақаҳ, Ҷомӣ, раҳи майхона гир,
То пайи маъшуқу май гирем як чанде дигар.

Эй даҳонат зи лабу лаб зи даҳон ширинтар,
Ханда ширину сухан гуфтан аз он ширинтар.
Нарасад бо лаби ту лофи сухан тӯтиро,
Гарчи ҳаст аз ҳама ширинсуханон ширинтар.
Дар дили танг лабат ҳамчу шакар ширин аст,
Лек дар дидаи хунобафишон ширинтар.
Коми дил гарчи шуд аз шӯри ғами ишқи ту талх,
Ҷони ширини манӣ, балки зи ҷон ширинтар.
Килки тасвир агар худ зи найи қанд бувад,
Сурате аз ту кашидан натавон ширинтар.
Найшакар гарчи зи сар то ба қадам ширин аст,
Нест аз қадди ту, эй сарви равон, ширинтар.
Ҷомӣ аз васфи лабат сар нашикебад, чӣ аҷаб?
Нуктае н-ояд аз онаш ба забон ширинтар.

Зиҳӣ, меҳр аз рухат шарманда, Маҳ низ,
Зи хайли ишқи ту султон, сипаҳ низ.
Зи дасти ишқи ту дод аз кӣ хоҳем?
Ки дорад доғи ишқат подшаҳ низ.
Макун бе мӯҷибе моро гунаҳгор,
Чу куштан метавонӣ бегунаҳ низ.
Гузаштӣ дӣ ба сад нозу карашма,
Накардӣ сӯйи муштоқон нигаҳ низ.
Камар бастӣ, ҳалоки ҷони ман шуд,
Худоро, баршикан тарфи кулаҳ низ.
Чӣ хуш, обод шуд кӯйи харобот,
Фидояш бод масҷид, хонақаҳ низ.
Қадам кай мениҳӣ бар чашми Ҷомӣ?
Ки камтар дорияш аз хоки раҳ низ.

Ниҳодӣ лаъли рахшон бар баногӯш,
Суҳайлу Моҳро кардӣ ҳамоғӯш.
Дури ашкам шуд аз акси лабат лаъл,
Манаш дар дида ҷо кардам, ту дар гӯш.
Маро бар ҳар мижа лаълест, аммо
Аз он хуне, ки дар дил мезанад ҷӯш.
Зи лаълат гар кунам дарюза коме,
Ба луълуъ лаълро гирӣ, ки: «Хомӯш».
Чӣ будӣ Кӯҳкан лаъли ту дидӣ,
Ки кардӣ лаъли Ширинро фаромӯш!
Зи лаълаш чун надорӣ ранг Ҷомӣ,
Зи хуни дил шароби лаъл менӯш.

Он лоларух, ки бошад аз доғи мо фароғаш,
Аз дида рафт, лекин аз дил нарафт доғаш.
Сарве ба тозагӣ буд аз боғи лутф руста,
Зад сели қаҳр мавҷе, канд аз ҳарими боғаш.
Хуррам гуле ба бӯстон бишкуфт баъди умре,
Нодида сер булбул, тороҷ кард зоғаш.
Онро, ки ин шамома даврон рабояд аз каф,
Мушкил, ки ҳеҷ атре мушкин кунад димоғаш.
З-он гумшуда, надонам, боре нишон кӣ гӯяд?
Ҷое нарафт, к-аз кас кардан тавон суроғаш.
Дилро раҳи бурун шуд кай бошад аз шаби ғам?
К-аз боди бениёзӣ бенур шуд чароғаш.
Ин сон ки шуғли ҳиҷрон шуд ранҷбахши Ҷомӣ,
Кай хоби роҳат ояд бар бистари фароғаш?

Сари ман кош будӣ хоки роҳаш,
Магар гаштӣ лагадкӯби сипоҳаш.
Ба ҷон додан агар кардем тақсир,
Кунун ҳастем аз ҷон узрхоҳаш.
Манеҳ бар зоҳид, эй дил, туҳмати ишқ,
Ки мебинам аз инҳо бегуноҳаш.
Ҳанӯз аз бодаи шаб саргарон аст,
Ва гар на, чист хоби чоштгоҳаш?
Шабам шуд равшан аз рӯяш бад-он сон.
Ки рӯзам тира аз зулфи сиёҳаш.
Ба шакли ӯ ҳилоли хеш хоҳам,
Рақибо, баршикан тарфи кулоҳаш.
Чӣ шуд, гар кард Ҷомӣ даъвии ишқ?
Ду чашми хунфишон инак гувоҳаш.

Халқе чу ғул шукуфтаву хандон ба тарфи боғ,
Мову диле зи ҳаҷри ту чун лола доғ-доғ.
Дар боғ агар на бӯйи ту ёбам ба ҳар гуле,
Оҳе барорам аз дилу оташ занам ба боғ.
Пӯшида дор ғунчасифат пираҳан зи бод,
То бӯи ӯ чу гул нашавад атри ҳар димоғ.
Ҳоҷат мабар ба хонаи ҳамсоя, эй рафиқ,
К-имшаб шарори синаи ман бас бувад чароғ.
Дар чобукӣ тариқи ту варзанд некувон,
Лекин хироми кабки дарӣ нест кори зоғ.
Кай соя бар сарам фиғанад он ҳумои қудс?
Чун бар кулӯх менанишинад маро калоғ.
Фасли баҳор баста ҷаҳоне ба айш дил,
Ҷомию дарди ишқу зи айши ҷаҳон фароғ.

Эй хуррам аз баҳори рухат навбаҳори ишқ,
Дар ҳар диле зи тозагулат хор-хори ишқ.
Ҳарчанд сархушӣ зи майи ҳусн, ёд кун
Моро, ки ҷон расид ба лаб дар хумори ишқ.
Маҳмил ҳамин ба синаи вайрони мо кушод,
Ҳар корвони ғам, ки расид аз диёри ишқ.
Фарқе миёни орифу обид ниҳодаанд,
Ин хуш ба ишқи кор бувад в-он ба кори ишқ.
Гар Кӯҳкан зи пой даромад, чӣ ҷои таън?
Валлаҳ, ки кӯҳ паст шавад зери бори ишқ!
Ҳар гаҳ хаданги ғамза кушоӣ зи шасти ноз,
Бошад ҳумои сидра фурӯтаршикори ишқ,
Ҷомӣ, мадор ранҷа дил аз фикри оқибат,
Ҳолӣ ба накд хуш гузарон рӯзгори ишқ.

Эй сари ақл аз хатат бар ҳати фармони ишқ,
Гӯйи дил аз турраат дар хами чавгони ишқ.
Муншии ҳиҷрон навишт баҳри ҳалокам нишон,
Муҳр зад аз доғи дил соҳиби девони ишқ.
Рафт ба ҳар водие аз мижаам сели хун,
Ташна ба хунам ҳанӯз реги биёбони ишқ.
Ҷаврқашӣ бар дарат сохт маро сарбаланд,
Арраи фарқи ман аст кунгури айвони ишқ.
Бод, ки ҷунбид аз ӯ силсилаи зулфи ту,
Шуд дили девонаро силсилаҷунбони ишқ.
Чок макун синаам, тарсам аз ин равзана
Бар ҳама равшан шавад оташи пинҳони ишқ.
Нома, ки печида шуд, гуфтаи Ҷомӣ дар ӯ
Ҳаст пайи аҳли дил луқмае аз хони ишқ.

Бурун ой аз ниқоби ғунча, эй гул,
Ки аз шавқи ҷамолат сӯхт булбул.
Чу гардад мавъиди дидор наздик,
Наёяд дигар аз ошиқ таҳаммул.
Ба гашти боғ рафтам, то барорам
Даме чун лола хуш бо соғару мул.
Маро шавқи ту гирёнид чандон,
Ки шуд пурхун зи ашкам домани гул.
Зи бас нолидам аз фарёди мурғон,
Дар атрофи чаман афтод ғулғул.
Ҷудо з-он сарви қадду сунбули зулф
Надидам қадди сарву зулфи сунбул.
Чу мутриб лаб бибаст аз назми Ҷомӣ.
Баромад аз сурохӣ бонги қулқул.

Чашми ту сод асту сари зулф дол,
Бо худ аз он ҳарду маро сад хаёл.
Хост мусаввир, ки кашад нақши ту,
Чеҳра кушодию кашид инфиъол.
Ҳаст дили сӯхта пеши лабат
Ташналабе бар лаби оби зулол.
Ҳоли ман аз васфи ҷамолат накӯст,
Пеши ту гуфтем накӯ васфи ҳол.
Гар сари мо хоки раҳат шуд, чӣ бок?
Бод чунин сад ба раҳат поймол!
Ёфт камоле сухаиат, то гирифт
Чошние аз суханони Камол.
Ҷомӣ аз он лаб сухан оғоз кард,
Шуд лақабаш тӯтии ширинмақол.

Мерасӣ хандону мегӯйӣ: «Ба поям чашм мол»,
Чашм мемолам, мабод, ин хоб бошад ё хаёл?
Аз малоли ҳаҷри ту шуд чашми хунборам чу ҷӯй,
Бар лаби ин ҷӯй мебиншин пайи дафъи малол.
Пеши рӯят хатти лаб, гӯӣ зи тоби Офтоб
Сабзпӯшон по фурӯ карданд дар оби зулол.
Кардаам дар раҳ нишони пои худ маҳв аз суҷуд,
Сар намеёрам баровардан дигар з-ин инфиъол.
Чун шавам аз ҳарфи савдои ту холӣ? К-он ду зулф
Нақш баста дар саводи дидаи ман чун ду дол.
Шамъи маҷлис хост дӯш оташ задан парвонаро,
Сохт оташгираи он шуъла мискин парру бол.
Ҷомӣ аз ширинлабон дорад саволи бӯсае,
Лаъли нӯшини ту медонад ҷавоби ин савол.

Дӯстон, чанд кунам нола зи бемории дил?
Кас гирифтор мабодо ба гирифтории дил.
Эй, ки бар зории дил мекунӣ инкор, биё,
Гӯш бар синаи ман нeҳ, бишунав зории дил.
Кӯйи ту манзили дилҳост, касе чун гузарад,
Ки наёяд ба замин пой зи бисёрии дил.
Муддати ҳаҷр зи ҳад мегузарад, сабр куҷост?
Ки дар ин воқеъаи саъб кунад ёрии дил.
Хондаам қиссаи ушшоқ басе, нест дар он
Ҷуз ҷафокории дилдору вафодории дил.
Гар ба васлат нарасам, дарди талаб низ хуш аст,
Нест матлуб ҷуз инам зи талабгории дил.
Умрҳо шуд, ки дили Ҷомӣ аз ин ғам хун аст,
Ки кунад бо ту даме шарҳ ҷигархории дил.

Дидам турову рафт зи даст ихтиёри дил,
Оре, зи дасти дида хароб аст кори дил.
Ҳар нахли орзӯ, ки нишондам зи қадди ту,
Дар боғи ҷон надод баре ғайри бори дил.
Туркест чашми масти ту, к-аз абрӯю мижа
Тиру камон кашида ба қасди шикори дил.
Дил сӯхт з-оташи ғаму пайкон ба сина монд,
Ҳам ёдгори тири ту, ҳам ёдгори дил.
Дил додамат, ки гар бувадаш беқарорие
Аз ҷаври рӯзгор, шавӣ ғамгусори дил.
Ту ғамгусор ношуда, бурдӣ қарор аз ӯ,
Бо ту чунин набуд зи аввал қарори дил.
Ҷомӣ ба пардаи дили худ сохт ҷойи ту,
Яъне даруни парда туӣ пардадори дил.

Чӣ гӯям, к-аз ғамат чун метапад дил?
Чу сайди ғарқа дар хун метапад дил.
Зи рӯйи лутф дасте бар дилам неҳ,
Бибин, к-аз дасти ту чун метапад дил?
Чу мурғе, к-афтад андар доми сайёд,
Маро дар зулфат афзун метапад дил.
Чу он моҳӣ, ки берун афтад аз об,
Зи базми васл берун метапад дил.
Гар аз як ҷониб омад ишқ, чун аст?
Ки Лайлиро чу Маҷнун метапад дил?
Нахустин ҷунбиш омад ҷунбиши ишқ,
Ҳарифонро на акнун метапад дил.
Пайи таскини Ҷомӣ бӯсае бахш,
Ки имрӯзаш дигаргун метапад дил.

Дўшам овард аз чаман боди сабо пайғоми гул,
Гуфт: «Маншин бе қадаҳ чун лола дар айёми гул».
Ишрати имрўз бо фардо маяндоз, эй ҳариф,
Нест чандон фурсате з-оғоз то анҷоми гул.
Наъраи мастона дорад ҳамчу мо булбул, вале
Мо зи ҷоми гулрухон мастем, ў аз ҷоми гул.
Танг шуд бе он гуландоми қабопўшам чаман,
Чун қабои ғунча дидам танг бар андоми гул.
Дар шамоил шохи гул з-он маст ёдам медиҳад,
Ваҳ, ки бурд ороми ман он шохи беороми гул.
Ҳирси наргис бин, ки бо он симу зар чун дўхтаст
Рўзу шаб чашми тамаъ бар суфраи инъоми гул?!
Вом шуд дар даври гул, Ҷомӣ, баҳои нуқлу май,
Далқи зуҳд, охир, гарав кун дар адои вомӣ гул.

Зад зи ғунча бори дигар хайма дар гулзор гул,
Дод мастонро ба ишратгоҳи бӯстон бор гул.
Ғунча ҳар барги тараб, к-аз шавкати вай менухуфт,
Кард бо боди баҳорӣ як ба як изҳор гул.
Бигсил аз домони мутриб чанг, к-аз мурғони боғ
Бар сари ҳар шох дорад мутрибе тайёр гул:
Ғунчаро дил хун шуд аз камумрии гул турфа он-к
Мекунад з-он хуни дил гулгунаи рухсор гул.
Рост бозорест, пиндорӣ, чаман, к-аз рангу бӯй
Шуд дар он бозор ҳам саббоғу ҳам аттор гул.
Дар тамоил монда бар шохи зумуррадгун зи бод,
Ҳамчу чатри лаъли султони фалакмиқдор гул.
Хомаи Ҷомӣ, ки шуд дар васфи гул чун хор тез,
Хост з-он сад маънии рангин чунон, к-аз хор гул.

Мехиромад сӯйи бӯстон шоҳиди раънои гул,
Меравад оби равон, то сар ниҳад дар пои гул.
Тофт абр аз сим ришта, ҷӯзан аз зар сохт меҳр,
То сабо дӯзад қабои лутф бар болои гул.
Ҷилваи гулро бувад чизе варои рангу бӯй,
Нест бе чизе, ки булбул шуд чунин шайдои гул.
Базми мастонро биёрой аз гул, эй соқӣ, ки шуд
Базми боғ ороста аз рӯи базморои гул.
Вақти гул коме бигир аз дилбари норастахат,
Пеш аз он рӯзе, ки бинӣ хорҳо дар ҷои гул.
Лаб-лаби ҷӯй ой, гулро бин ба сад раҳ ишвагар,
Эй ки чун оби равонӣ лаб ба лаб ҷӯеи гул.
Васфи гул то чанд, Ҷомӣ? Ҳар киро з-он лоларух
Чун ту бошад доғ бар дил, кай кунад парвои гул?

Нодида рухат умре савдои ту варзидам,
Ториғ зи ту чун бошам, акнун, ки рухат дидам?
То сохт маро дар дил меҳри рухи ту манзил,
Дил аз ҳама баркандам, меҳр аз ҳама бибридам.
Ҳар ҷо, ки ба базми май бархост навои най,
Дамсоз шудам бо вай в-аз шавқи ту нолидам.
Ҳар хори ғаме, к-аз дил хоҳам кашам, эй гулрух,
З-он хор кунам сӯзан, к-аз хоки дарат чидам.
Аз заъф шудам мӯе, нагзашт даме бар ман,
К-аз оташи ишқи ӯ бар хеш напечидам.
Ту Каъбаи мақсудӣ, айбе набувад бар ман,
Гар рӯ ба ту овардам ё гирди ту гардидам.
Завқе дигар аст ин бор ашъори туро, Ҷомӣ,
Ҳаргиз зи найи килкат ин замзама нашнидам.

Чун хок шавам, гар гузарӣ сӯйи мазорам,
Бӯи ҷигари сӯхта ёбӣ зи ғуборам.
Чун рафтанӣ аст аз танам ин ҷони балокаш,
Он беҳ, ки ба хоки сари кӯйи ту супорам.
Дар гулшани ҷон мешукуфад сад гули шодӣ
З-он ғунча, ки дар сина зи пайкони ту дорам.
Ҳар дам кунам аз хуни ҷигар хоки раҳат гил,
То равзанаи дил ба рухи гайр барорам.
Не лоиқи ташрифаму не дархури бедод,
Ё Раб, мани бедил ба ҷаҳон баҳри чӣ корам?
Дар бӯтаи ҳиҷрон чу зарам гар бигудозӣ,
Дигар нашавад бар маҳаки ишқ иёрам,
Ҳам лутфи ту фармуд, ки Ҷомӣ, саги мой,
Варна мани бедил чӣ касам, дар чӣ шуморам?

Ба нохун синаи худ мехарошам,
Зи дил, ҷуз ҳарфи ишқат, метарошам.
Басе гумномтар будам зи зарра,
Бад-ин сон меҳри рӯят сохт фошам.
Набошад айши ман ҷуз ёди он рӯй,
Бибин, эй пандгӯ, ҳусни маъошам,
Ду олам, – гуфтӣ, – арзад жандаи фақр,
Чунин арзон манеҳ нархи қумошам.
Зи дида кардаам пур доман аз дурр,
Биё, то дар қадамҳои ту пошам.
Фитад дар сокинони сидра ҳар субҳ
Хурӯш аз нолаҳои дилхарошам.
Маро гуфтӣ, саги ман бош, Ҷомӣ,
Саги ту гар набошам, пас чӣ бошам?!

Гил шуд харими кӯят аз ашки лолагунам,
Бошад ҳанӯз ташна хоки дарат ба хунам.
Аз бори дил тани ман омад чу кӯҳ, варна
Дар мавҷхези гиря мушкил бувад сукунам.
Зад аз ҳубоб хайма гирди ман оби дида,
Ман бо тани кам аз мӯ он хаймаро сутунам.
Чокам чу дар дил афтад, сӯзан чӣ суду ришта?
К-ин сӯзад, он гудозад аз оташи дарунам.
Гар торҳои мӯям бар тан шавад салосил,
Натвон кашид берун аз вартаи ҷунунам.
Носеҳ, чароғи айшам шуд кушта аз дами ту,
То кай ба тарки хубон бар сар дамӣ фусунам?
Мепурсиям, ки, Ҷомӣ, бо дарди ишқ, чунӣ?
Ман бехудам, чӣ донам, ҳам худ бигӯ, ки чунам?

Чу натвонам, ки бо он маҳ нишинам,
Ба чашми ҳасраташ аз дур бинам.
Гаҳе к-аз хоки кӯяш дур монам,
Мабодо ҷой ҷуз зери заминам.
Нигини давлатам лаъли лаби туст,
Хаёли хат бар он нақши нигинам.
Зи дил дар дида манзил кун, ки набвад
Туро тоби даруни оташинам.
Кунам ҳамчун мижа бар чашми худ ҷой
Хасу хоре, ки аз кӯйи ту чинам.
Ба осоиш ғунудан чун тавонам?
Балое ҳамчу ҳиҷрон дар каминам.
Магӯ, Ҷомӣ, бирав з-ин дар, на, охир
Сагонатро гуломи камтаринам.

Ҳастам зи ҷон гуломат, аммо гурезпоям,
Сад борам ар фурӯшӣ, биғрезаму биёям.
Гоҳам рақиб хонӣ, гоҳе саги дари худ,
Он номро нахоҳам в-ин номро нашоям.
Дилро сабурӣ аз ту як лаҳза нест мумкин,
Сад бораш озмудам, дигар чӣ озмоям?
Баст аз тафи дилам занг оинавор гардун,
Акнун ба сайқали оҳ он занг мезудоям.
Ҳар гаҳ ба қасди қатлам тири ҷафо кушоӣ,
Баҳри бақои умрат дасти дуъо кушоям.
Ҳарчанд бо сагонат хуш нест худнамоӣ,
Худро зи хайли эшон ҳар лаҳза менамоям.
Ҳар дам магӯ, ки Ҷомӣ, то кай сухан гузорӣ?
Аз шавқи туст, ҷоно, к-ин нағма месароям.

Мондаам аз ёр дуру зиндаам,
З-ин гунаҳ то зиндаам, шармандаам.
Барнаёрам канд аз он лаб бӯсае,
Гар чӣ умре дар талаб ҷон кандаам.
Бурдаам лоғар тане пеши рақиб,
Устухоне пеши саг афгандаам.
Бандагон дорӣ, сагон ҳам низу ман
Бандагонро саг, сагонро бандаам.
То чашидам лаззати гамҳои ту,
Ояд аз шодии олам хандаам.
З-атласи шоҳӣ агар урам, чӣ бок?
Хилъати ман бас либоси жандаам.
Гуфтаӣ: «Ҷомӣ намеарзад ба ҳеч»,
Ҳар чӣ мегӯйӣ, бад-он арзандаам.

Ҳарчанд ту шоҳу мо гадоем,
Доман мафишон, ки мубталоем.
Мо доғи ғуломии ту дорем,
Ҳар ҷо, ки равем, подшоем.
Ҳар ҷо алами ту, марди дардем,
Ҳар ҷо қадами ту, хоки поем.
Дарбаста ба рӯйи ину онем,
Биншаста ба гӯшаи балоем.
Гаҳ нуктаи ишқ менависем,
Гаҳ нағмаи дард месароем.
Буданд назорагӣ басе, лек
Он кас, ки туро шинохт, моем.
Аз тавқи сағон мадор маҳрум,
Гар хидмати хосро нашоем.
Гар лутф кунӣ, ба он дареғем,
В-ар ҷавр кунӣ, ба он сазоем.
Бе мо, – гуфтӣ, ки дар чӣ корӣ?
Кас бе ту мабод, дар дуъоем.
Ҷомӣ, ба ҷафову ҷавр хӯ гир,
Донӣ, ки на дархӯри вафоем.

Чунин, к-афтода дур аз ҷони хешам,
Чӣ гуна зиндаам, ҳайрони хешам?
Ба васлам гар надорӣ зинда, ин бас,
Ки бинӣ куштаи ҳиҷрони хешам.
Надорад тоби марҳам синаи реш,
Карам кун захме аз пайкони хешам.
Рабудӣ дил зи ман, ҷону хирад низ,
В-аз ин пас дар ғами имони хешам.
Зи селоби мижа шуд хонаам паст,
Хароби дидаи гирёни хешам.
Сагам хон, устухоне деҳ, киям ман?
Ки хонӣ меҳмон бар хони хешам.
Бар он дар нола кардам, гуфт: «Ҷомӣ,
Мадеҳ дарди сар аз афғони хешам».

Дар даври лабат бе маю паймона набошам,
Аз шавқи ту бе нагмаи мастона набошам.
Дар хайли бутон чун ту паричеҳра нигоре,
Худ гӯй, ки чун ошиқи девона набошам?
Ҳар ҷо чу ту шамъе шавад афрӯхта, ҳошо,
К-он ҷо мани дилсӯхта парвона набошам.
Гар доманам уммеди қудуми ту нагирад,
Як лаҳза дар ин гӯшаи кошона набошам.
Ташриф наёрӣ сӯйи ман ҷуз паси умре,
В-он ҳам бувад он рӯз, ки дар хона набошам.
Ганҷӣ туву олам ҳама вайронаи ин ганҷ,
Ҷуз дар талаби ганҷ ба вайрона набошам.
Ҷомӣ, агар он донаи холам назанад роҳ,
Дасти тиҳӣ аз сабҳаи саддона набошам.

Ошиқам, бечораам, дармондаам,
Бе дилу бе дину дилбар мондаам.
Ошиқӣ бо хобу хӯр н-ояд дуруст,
Лоҷарам, бе хобу бе х(в)ар мондаам.
То чу ҷоми май зи дастам рафтаӣ,
Бо дили пурхун чу соғар мондаам.
Рӯзу шаб дар интизори мақдамат
Чашм бар раҳ, гӯш бар дар мондаам.
Чун задӣ теғе, макун бас, з-он кн ман
Зинда баҳри теғи дигар мондаам.
Рафтаам дар боғ в-аз шавқи қадат
Рӯй бар пойи санавбар мондаам.
Ҷомӣ, аз ман саҷдаи тоат маҷӯй,
Чун ман акнун пеши бут сар мондаам.

Ҳар ҷо, ки кунам хона, ҳамхона туро ёбам,
Ҳаргиз наравам ҷое, к-он ҷо на туро ёбам.
Гар хоб кунам шабҳо в-ар хона равам танҳо,
Дар хоб туро бинам, дар хона туро ёбам.
Дар базми қадаҳнӯшон, дар чашми вафокӯшон
Маъшуқа туро донам, ҷонона туро ёбам.
Дар суҳбати ҳар ҷамъе, к-афрӯхта шуд шамъе,
Гирди сари ӯ гардон парвона туро ёбам.
Гар ҷониби майхона оям пайи паймона,
Дар дасти майошомон паймона туро ёбам.
Аз сар бикашам хирқа, дар баҳр шавам ғарқа,
Дар ҳар садафе пинҳон дурдона туро ёбам.
Аз худ бигусил, Ҷомӣ, мезан дари гумномӣ,
К-андар тутуқи ваҳдат бегона туро ёбам.

Зиҳӣ, қаддат ниҳоли гулшани чашм,
Маҳи рӯят чароғи равшани чашм.
Харобободи дил мардумнишин нест,
Фуруд ой, эй парӣ, дар маскани чашм.
Зи хуни дил чунон пур шуд дарунам,
Ки мерезад бурун аз равзани чашм.
Зи кӯят ҳар хасу хоре, ки чинам,
Нишонам чун мижа перомани чашм.
Зи гиря то ба гардан гарқи хунам
Чу мирам, хуни ман дар гардани чашм.
Ба як ғамза кунӣ сад шердилро
Шикори оҳуи шерафгани чашм.
Чу гардад дурфишон лаъли ту, Ҷомӣ
Зи лаълу дур кунад пур домани чашм.

Зи ишқат синаи беғам набинам,
Зи шавқат дидаи бенам набинам.
Ғами рӯйи ту дорам, ҷойи он аст,
Агар минбаъд рӯйи ғам набинам.
Магӯ, аз гайри ман бигсил, ки ман худ
Касе ғайри ту дар олам набинам.
Зи ту ҳар бедиле бинад ҷафое,
Мани бесабрудил он ҳам набинам.
Табиберо намудам чоки дил, гуфт:
Бирав, к-ин решро марҳам набинам.
Мапӯш он рух, мабод аз ғам бимирам,
Агар рӯйи туро як дам набинам.
Ба ҳар кас рози дил макшой, Ҷомӣ,
Ки дар олам касе маҳрам набинам.

Ҳар дам зи ту бар сина сад доғи ҷафо хоҳам,
Бо дарди ту хӯ дорам, ҳошо, ки даво хоҳам!
Ҳар кас ба ҳавои дил хоҳад зи ту мақсуде,
Ин ҷумла туфайли ту, ман аз ту туро хоҳам.
Натвон ба мижа руфтан аз раҳгузарат гарде,
Он беҳ, ки ман ин сурма аз боди сабо хоҳам.
Набвад чу рақибонам дар ҳавсала пайвандат,
Лек аз ту рақибонро чун хеш ҷудо хоҳам.
Эй аз ту вафо ҷустам, додӣ ба ҷафо ваъда,
Бозомадаам имрӯз, к-он ваъда вафо хоҳам.
Гуфтӣ, ки киро хоҳӣ аз хайли бутун, Ҷомӣ?
Чашмест маро, охир, ҷуз аз ту киро хоҳам?

Эй зи ишқат сад бало бар ҷони ғампарварди ман,
Карда ошӯби ғамат тороҷи хобу х(в)арди ман.
Ман надорам тоби бедардӣ, Худоро, эй табиб,
Марҳаме фармо, ки ҳар дам беш гардад дарди ман!
Хок гаштам дар раҳат, бугзар ба ман, эй сарви ноз,
Пеш аз он рӯзе, ки оию наёбӣ гарди ман.
Сӯи ту ҳамроҳи ашк омад танам, доман макаш,
Эй гули хандон, аз ин хошоки обоварди ман.
Дигареро бар ту чун гирам бадал, чун мисли ту
Дар ҳама олам наёяд фикри оламгарди ман?
Раҳ ба гулзорам мадеҳ бе ӯ, мабодо, боғбон,
Тозагулҳоро хазон ояд зи оҳи сарди ман.
Гуфтаӣ: Ҷомӣ надорад ранге аз савдои мо,
Шарм дор, охир, зи ашки сурху рӯйи зарди ман!

Қабои ноз дарпӯшу ниёзи подшоҳон бин,
Кулоҳи дилбарӣ кач неҳ, шикасти кaчкулоҳон бин.
Ғами шабҳои мо хоҳӣ, ки чун рӯзат шавад равшан,
Биёву нолаи шабгиру оҳи субҳгоҳон бин.
Зи дуди дил сияҳ шуд рӯи мо шабҳои ҳаҷр, эй маҳ,
Закоти ҳуснро рӯзе сӯйи ин рӯсиёҳон бин.
Шаб асту бодия, ҳам роҳ нопайдову ҳам раҳбар,
Биё, эй Каъбаи ҷон, меҳнати гумкардароҳон бин.
Паноҳ оранд чун дар сояи девори ту, боре
Ба чашми марҳамат як бор сӯйи бепаноҳон бин.
Кадам дар кӯйи ишқаш мениҳӣ, аввал биё, Ҷомӣ,
Ба теғи бениёзӣ кушта ҳар сӯ бегуноҳон бин.

Эй ба рухсори чу Маҳ чашму чароғи дигарон,
Сӯхтам, чанд шавӣ марҳами доғи дигарон?
Ёр дамсози касон, васл чӣ дорем тамаъ?
Натавон хӯрд бар аз меваи боғи дигарон.
Дил чӣ бандам ба маҳу меҳр, ки ин вайрона
Рӯшноӣ напазирад зи чароғи дигарон.
Бо ту, эй боди сабо, бӯи касе меёбам,
Машав, аз баҳри Худо, атри димоғи дигарон.
Чанд дар тафриқаи хотири мо саъй кунӣ?
Эй муҳайё зи ту асбоби фароғи дигарон?
Хатти сабзат нигарам, не рухи хубон, ки беҳ аст
Сабзаи боғи ту аз лолаи роғи дигарон.
Ваҳ, ки афсонаи Ҷомӣ нашунидӣ ҳаргиз,
То напардохтӣ аз лобаву лоғи дигарон.

Маро то кай зи куштан бим кардан?
Хушо, пеши ту ҷон таслим кардан.
Муаллим чун ту шӯхеро надонист,
Ба ҷуз дарси ҷафо таълим кардан.
Даҳонат сирри ғайб омад, миён низ,
Хирадро кай тавон тафҳим кардан?
Гирифт аз шаш ҷиҳат ишқи ту, хоҳад
Маро расвои ҳафт иқлим кардан.
Саодатмандии моҳи рухатро
Ҷудо бояд яке тақвим кардан.
Баҳои васл агар хоҳӣ, зи дида
Тавон рӯи замин пурсим кардан.
Магӯ, Ҷомӣ кам аст аз хас дар ин роҳ,
Хасеро то кай ин таъзим кардан?

Парда зи рух барфиган, ҷомаи ҷон чок кун,
Тарфи кулаҳ баршикан, тоҷи сарон хок кун.
Хору хаси кӯйи дӯст беҳ зи гул аст, эй рафиқ,
Нахли сари хоки ман з-он хасу хошок кун.
Дархури сайди ту нест ин тани чун мӯи ман,
Лек агар нагсалад, риштаи фитрок кун.
Нолаву фарьёди ман ҳаст зи сӯзи ҷигар,
Ё даҳанамро бидӯз, ё ҷигарам чок кун.
Бар сари болинам о, ҳамчу рафиқон даме
Ҳоли дилам бозпурс, ашки рухам пок кун.
Мардуми бедардро завқи ҷафои ту нест,
Ҳар чӣ кунӣ баъд аз ин, бо мани ғамнок кун.
Ҷомии саргаштаро кушта шудан гар равост,
Тег ба хунрезияш ғамзаи бебок кун.

Шабе чун Маҳ намудӣ рӯйи некӯ,
Баромад наъра аз анҷум, ки «ё ҳу».
Рамад оҳу зи мардум бо таки тез,
Дар ин шева ту бигзаштӣ зи оҳу.
Барат ҳаст ояте дар лутфу рух низ,
Гаҳ аз бар хонам ин оят, гаҳ аз рӯ.
Сиришкам хоҳад аз зону гузаштан,
Зи шавқат чанд гирям сар ба зону.
Ду чашми ту аҷоиб ҷодувонанд,
Надидам ҳамчу он ду ҳеҷ ҷоду.
Ҳама соҳибдилонро завқи Каъба,
Мани бединудилро завқи он кӯ.
Танат дар хирқа гар гум гашт, Ҷомӣ,
Чӣ шуд, кам гир аз ин пашмина як мӯ.

Шоҳи хубонию туркони Хито ҳиндуи ту,
Саркашонро тавқи гардан ҳалқаи гесӯи ту.
То ту рафтӣ, Офтоб аз зар ҳаме тобад таноб,
То занад ин хаймаи фирӯза дар ӯрдуи ту.
Муддаъӣ, гирам, ки чун оина рӯинтан шавад,
Кай тавонад, к-истад як лаҳза рӯ дар рӯйи ту?
Маҳ, ки бар шакли камони зар барояд гоҳ-гоҳ,
Майли он дорад, ки худро ҷо кунад паҳлӯи ту.
Пур дуъо дорам, вале таъвизвор он даст ку?
К-аз раги ҷон бандам ин таъвиз бар бозӯи ту.
Катли ошиқро чӣ бар соид ниҳӣ ранҷи камон,
Як карашма бас бувад аз гӯшаи абрӯи ту.
Банда Ҷомӣ пой то сар шавқ шуд, бодо қабул
Номаи шавқе, ки орад бод ногаҳ сӯи ту.

Зиҳӣ, чашми ҷаҳонбин равшан аз ту,
Ба чашми мо ҷаҳон чун гулшан аз ту.
Макун, гӯ, хонаам равшан Маҳи нав,
Ки пурмоҳ аст бому равзан аз ту.
Зи бас дар дилбарӣ устод гаштӣ,
Бутон гиранд таълим ин фан аз ту.
Лабат гар ҷонситон будӣ чу ғамза,
Набурдӣ ҷон саломат як тан аз ту.
Занад гул лоф то пироҳанат, лек
Надорад бӯй он тардоман аз ту.
Бидаррад ҷайб то доман, гар афтад
Ҷудо ҳамчун қабо пироҳан аз ту.
Магӯ ҳар дам чӣ хоҳӣ, Ҷомӣ, аз ман?
Ки ғайр аз ту намехоҳам ман аз ту.

Эй гашта дилам ҳазорпора
Аз теғи ғамат ҳазорбора.
Ман ғарқа миёни хун зи гиря,
Хуш хандазанон ту аз канора.
Наздик ба мурданам зи шавқат,
Бигзор зи дур як назора.
Ҷуз теғи ту нест чораи мо,
Боз о, ки ба дасти туст чора!
Дар кӯйи ту ҳар касе ба корест,
Мо ҳеҷ касему ҳеҷкора.
Пеши суми тавсанат ниҳам сар,
Ҳар ҷо ба сарам расӣ савора.
Гирён бигузаштам аз диёрат,
Шуд манзили моҳ пурситора.
Аз баҳри ҷафо кашидани ту
Хоҳам чу дилат тане зи хора.
Кард аз дури назми хеш Ҷомӣ
Дар гӯши замона гӯшвора,

**АБДУРАҲМОНИ ҶОМӢ**

**САДУ ЯК ҒАЗАЛ**

Муҳаррири ороиш *А.Исоев*
Мухаррири техникӣ *К.Эгамбердиев*

**БИ № 3702**

Ба матбаа 3.07.09 супурда шуд. Ба чоп 8.07.09 имзо шуд. Андозаи 84Х108 1/32. Коғази офсет. Ҳуруфи адабӣ. Чопи офсет. Ҷузъи чопии шартӣ 6,5. Ҷузъи нашрию ҳисобӣ 3,0. Адади нашр 500. Супориши № . Нархи шартномавӣ.

Муассисаи нашриявии “Ирфон”-и Вазорати фарҳанги Ҷумҳурии Тоҷикистон, 734018, ш.Душанбе, кӯчаи Н.Қаробоев, 17.

Дар ҶДММ «Сафват» чоп шудааст.

